DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7631942 Pages: 354-362




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# BUGUNGI TA'LIM TIZIMIDA MUMTOZ MUSIQA SAN'ATINING TARBIYAVIY XUSUSIYATLARI

***Nigora Mirzaqulova***
*Qashqadaryo viloyati Koson tumani 94-maktabning ijodiy madaniy masalalar bo'yicha targ'ibotchisi, musiqa fani o'qituvchisi*
*E-mail: nmirzaqulova85@gmail.com*

**Kalit so'zlar:** musiqa, ta'lim, san'at, madaniyat, an'ana, ma'naviyat, estetika, kuy, qo'shiq, tovush, sado, shovqin, ruhiyat, ton, nota, signal, tarbiya.

**Annotatsiya:** ushbu maqolada musiqaning har bir insonga ma'naviy ozuqa berishi, uni yaxshilikka, ezgulikka chorlashi yoki, yomonlikka yetaklashi mumkinligi haqida fikr mulohazalar keltirib o'tilgan. Shuningdek ushbu maqolada bugungi ta'lim jarayonlarida musiqa san'atining o'sib kelayotgan yosh avlod ma'naviy dunyoqarashini ijobiy tomonga yo'naltirish borasidagi mavjud muammolar, ularning yechimlari va amalga oshirish mexanizmlarini yoritib berilishiga alohida e'tibor qaratilgan.

# EDUCATIONAL CHARACTERISTICS OF CLASSICAL MUSIC ART IN TODAY'S EDUCATION SYSTEM

**Keywords:** music, education, art, culture, tradition, spirituality, aesthetics, melody, song, sound, sound, noise, spirit, tone, note, signal, education.

**Abstract:** in this article, opinions are given that music can give spiritual nourishment to every person, call him to goodness, virtue or lead him to evil. Also, in this article, special attention is paid to clarifying the existing problems, their solutions and implementation mechanisms in order to direct the spiritual worldview of the young generation in a positive direction in today's educational processes.

# ВОСПИТАТЕЛЬНАЯ ХАРАКТЕРИСТИКА МУЗЫКАЛЬНОГО ИСКУССТВА В СОВРЕМЕННОЙ СИСТЕМЕ ОБРАЗОВАНИЯ

**Ключевые слова:** музыка,образование, искусство, культура, традиция, духовность,

**Аннотация:** в данной статье приводятся мнения о том, что музыка может дать духовную пищу каждому человеку, призвать его к добру, добродетели или привести к злу. Также в данной статье особое внимание

эстетика, мелодия, песня, звук, звук, шум, дух, тон, нота, сигнал, воспитание

уделяется выяснению существующих проблем, их решений и механизмов реализации в направлении духовного мировоззрения молодого поколения подрастающего поколения музыки в современных образовательных процессах.

---

Siz-u bizga sir emaski bugun zamon shiddat bilan yangilanib, barcha sohalarda bo‘lgani kabi ta’lim sohasida ham ulkan o‘zgarishlar sodir bo‘lmoqda. Xususan, maktabgacha ta’lim tizimini olasizmi,-umumiy o‘rta ta’limni olasizmi, yoki, oliy talim va undan keyingi talim jarayonlarida bo‘layotgan yangilanishlar va o‘zgarishni ko‘rib birmuncha hayratga tushamiz. Dunyoda yangicha ilim fan yutuqlarigaerishayotga yosh olimlarni ko‘rib ularga havas qilgan holda o‘z-ozimizga savol bilan yuzlanamiz. Bizning o‘sha olim va fan arboblaridan qanday kamchiligimiz bor? Axir yurtimizda barchaga sifatli ta’lim olishlari uchun qonuniy jihatdan tenglik ta’minlagku. Manashu kabi jarayonda va yoshlarga sifatli ta’lim berishda barcha soha xodimlari xususan, musiqa fani va uni tashkil etayotgan pedagoglarimizning o‘rni ham kattadir.

Internet asri davrida dunyo bo‘ylab ma’lumotlarning aylanish tezligi juda yuqori. Shu bilan birga, ta’limga, musiqaga oid, san’atga oid uman yoshlar tarbiyaga salbiy ta’sir ko‘rsatuvchi turli materiallar ham yuqori tezlikda har bir yosh yigit va qizlarimizning qulog‘iga yetib bormoqda. Ushbu jarayonda eng ommalashayotgani turli xil kuy qo‘shiqlar va ashulalardir. Manashunaqa kuy qo‘shiqlarni keng ommalashib borishi asnosida milliy, an’anaviy kuy va qo‘shiqlarning bugungi ta’lim tizimidagi o‘rni va mavqeyini yanada mustahkamlashni ham talab etib bormoqda. Ushbu jarayonda ko‘zga ko‘rinmas bo‘lsa-da, musiqaning san’atining o‘rni kattadir.

Inson hayotini musiqa san’atisiz tasavvur qilib bo‘lmaydi. San’at kishilarga faqatgina ma’naviy ozuqa beribgina qolmasdan, jismoniy kamolotga erishuvida ham, sifatli ta’lim olishida ham, muhim o‘rin o‘ynaydi. Musiqa san’atining axloqiy-estetik tarbiyadagi rolini to‘g‘ri his etib, uning yosh avlodni tarbiyalashdagi ahamiyatini aslo unutmaslik zarur. Musiqiy go‘zallik insonning

ma’naviy qiyofasi shakllanishida muhim omildir [1.B.5]. Vaholanki, o‘z o‘rnida musiqa insonni psixologik tarbiyalash hususiyatiga ham egadir.

Musiqa - yunoncha mousiche so‘zidan olingan bo‘lib, mo‘jizalar san’ati - inson hissiy kechinmalari, fikrlari, tasavvur doirasini musiqiy tovush (ton, nag‘ma)lar izchilligi yoki majmui vositasida aks ettiruvchi san’at turi hisoblanadi [2.B.1].

Musiqaning muhim ahamiyati shundaki, u, eng avvalo, his-tuyg‘ular bilan bevosita bog‘lanadi, qolaversa o‘rganilayotgan har bir musiqiy asar yuksak insoniylik va ma’naviy poklikni namoyish etadi. Musiqa san’ati u bilan shug‘ullanuvchilardan yuksak insoniylik, ma’naviy poklik va nihoyatda nozik didni talab etadi.

Xususan O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 02.02.2022 - yildagi PQ-112-son Madaniyat va san’at sohasini yanada rivojlantirishga doir qo‘shimcha chora-tadbirlar to‘g‘risidagi qarorida “yoshlarni ma’nan barkamol, ruhan tetik qilib tarbiyalashda musiqiy nafosat olamining o‘rni beqiyosdir. Bugungi kunda musiqa san’ati va madaniyati darslarni ilmiy-metodik jihatdan har tomonlama takomillashtirib, zamon talablariga mos ravishda olib borishlik, musiqa o‘qituvchisi oldiga qo‘yilgan dolzarb vazifalardan biri bo‘lib hisoblanadi. Musiqa fani uchun haftasiga belgilangan bir o‘quv soati hamda unga qo‘shimcha ravishda har hafta milliy musiqa cholg‘ularida kuy ijro etish amaliy to‘garaklari va fakultativ darslari o‘tkaziladi [3] deb yozib qo‘yilgandir.

Yoshlarimizni o‘zlikni anglash, mustaqil, ongli fikrlashga o‘rgatish, ularning tafakkurida bo‘shliq vujudga kelishiga yo‘l qo‘ymaslik uchun o‘quvchining nutq boyligi, musiqiy savodini oshirishimiz, badiiy asar va mumtoz kuy-qo‘shiqlarimizga qiziqishini rivojlantirishimiz, ularning musiqiy tafakkuri qay darajada rivojlanishini aniqlashimiz kerak bo‘ladi. Marosimlar va ularda ijro etiladigan kuy-qo‘shiqlar yillar davomida aholining hayotiy tajribalaridan qayta-qayta o‘tib, charxlanib, bugungi kunimizgacha yetib kelgan. Demak, bu aytimlar o‘zining o‘lmas qadriyat ekanligini ko‘p bor isbotlagan. Bugungi kunda

yoshlarning, umuman insonlarning tarbiyasiga, madaniyatiga salbiy ta'sir o'tkazayotgan musiqiy asarlar ham mavjud. Interet rivojlangani sari, millatimizga, tarbiyamizga, qadriyatlarimizga to'g'ri kelmaydigan turli xil asarlar tinglovchilarni qamrab olmoqda.

Bu kabi salbiy holatlar ta'siriga yoshlarimizni tushib qolmasliklari uchun davlatimiz rahbariyati tomonidan tizimli ishlar yo'lga qo'yib borilmoqda.Xususan, 2019 - yil 19 - mart kuni davlatimiz rahbari tomonidan ilgari surilgan beshta muhim tashabbusning birinchi yo'nalishidan ham musiqa san'ati joy olgani, bugungi kunda ushbu yo'nalishning qanchalik muhim ahamiyatga ega ekanligini ko'rsatib turibdi. Yana shuni aytib o'tishimiz kerakki, musiqa orqali insonlarda yaratuvchanlik, o'z-o'ziga bo'lgan ishonchi ortadi. Ya'ni, san'at orqali insonlarda ruhning poklanishi jarayoni kuzatiladi. Musiqa san'ati bizni qayg'udan xursandchilikga, yoki aksincha bo'lgan holatlarga solar ekan, demak, biz haqiqiy professional musiqa asarlarini targ'ib qilishimiz hamda yoshlarning musiqiy didini oshirishimiz va ularning mazmun-mohiyatini yetkazib berishimiz zarur.

Bugungi kunda, musiqa san'atining madaniy-tarbiyaviy xususiyatlariga oid qator muammolar mavjud. Ulardan:

- professionalizmdan yiroq bo'lgan asarlar ommalashib borishi;
- matnlarning kompozitsiya bilan uyg'unlashmasligi;
- insonlarda musiqa eshitish madaniyati susayib borishi;
- musiqa san'atiga oid moddiy va nomoddiy meroslarning qadrsizlanib borishi;
- deviant xulq-atvorni vujudga keltiradigan kompozitsiyalar urfga aylanib borishi.

Davlatimiz rahbarining 2020-yil 27- iyun kuni Namangan viloyati faollari bilan o'tkazgan yig'ilishida gapirgan quyidagi gaplari musiqa san'atining qanchalik yoshlarimizga kerakliligiga yana bir bor amin bo'lamiz.

O'zbekistonda bundan buyon umumiy o'rta ta'lim maktabini bitirayotgan barcha o'quvchilar biror musiqa asbobini chalishni bilishi kerak va bu ularning

shahodatnomasida qayd etiladi. Davlat rahbarining fikricha, ashula eshitib bajarilgan ishda 10 baravar baraka bo‘ladi [4.]. Yuqoridagi fikrlarga tayangan holda mumtoz musiqa san’atining tarbiyaviy xususiyatlari nechog‘lik muhimligiga iqror bo‘ldik. Mumtoz musiqamizning tarkibiy qismi sanalgan maqomlar ham bundan mustasno emas. Maqomlarda insonni o‘ylantiradigan, tug‘ilgan go‘shasi (vatani) manzaralarini ko‘z oldiga keltiradigan xususiyati mavjud. Musiqashunos olim I.Rajabov quyidagi fikrni bildirgan: Olimning teran kuzatuvlaridan ma’lum bo‘lishicha, maqom turkumlari umuman xalq musiqasi boyliklari bazasida yaratilgan va ular asosida doimo boyib va takomillashib boradi hamda o‘z navbatida xalq musiqa madaniyati taraqqiyotiga barakali ta’sir ko‘rsatadi[5.B.6]. Achinarli tomoni, bugungi kunda ko‘plab yoshlarimiz ana shu musiqa san’atining qomusi bilan uncha yaxshi tanish emaslar. Fikrimizcha, yoshlarni mumtoz musiqamiz bilan yaqindan tanishtirishda ta’lim dargohlarining roli katta bo‘lmog‘i lozim.

Bugungi ta’lim tizimimizda milliy musiqa va kuy qo‘shiqlarni yoshlarimiz qalbiga yetkazishimiz barobarida, ularning jamiyat davlat manfaatlariga dahldorlik, o‘zlarining manshu vatanga fidoiy o‘g‘il qizlari bo‘lishlariga zamin yaratgan bo‘lamiz. Musiqani idrok etish masalasi bevosita shaxs estetik kamolotiga sezilarli ta’sir ko‘rsatadi. Shunga ko‘ra, musiqiy idrokning o‘ziga xos xususiyati:

- birinchidan, badiiy ijodning tabiatiga hamda san’atning ijtimoiylik mohiyatiga ta’sir ko‘rsatishi bilan belgilanadi;

- ikkinchidan, estetik idrok qonuniyatlarini tadqiq qilish san’at va badiiy ijod mazmuni va mohiyatini to‘laqonli tarzda namoyon qilishi uchun imkoniyat yaratadi.

Har qanday ovoz insonga estetik zavq bera olmaydi. Ovoz narsa-hodisaning shakl-shamoyili haqida dastlabki ma’lumotni beradi. Ovozning o‘zbek tilidagi lug‘aviy ma’nosi “tovush”, “shovqin”, “sado” degan tushunchalarni anglatadi va u o‘pkadan chiqayotgan havoning urilishi bilan tovush paychalarining tebranishidan

hosil bo‘ladi. Chunonchi, Ibn Sino musiqaning kelib chiqishini inson nutqining boyligi bilan bog‘laydi.

Musiqa ko‘plab asrlar davomida insonga hamroh bo‘lib uning mehnat faoliyatini, turmushini, his-tuyg‘usi hamda kechinmalari, o‘y-fikrlari va orzu-umidlarini aks ettirib kelgan. Insoniyat jamiyatining umumiy rivojlanishi hamda biron-bir xalqning konkret tarixiy turmush sharoitiga muvofiq holda uning musiqasi rivojlangan [6.B.18].

O‘zbek xalqi o‘z ildizlari bilan qadim-qadim zamonlarga borib taqaladigan musiqa merosi, xilma-xil musiqa janrlari hamda boy tasvir vositalari bilan bizning davrimizgacha yetib kelgan. Bundan tarixiy manbalar, boy va betakror qadimiy obidalar xabar beradi [7.B.5].

Darhaqiqat, musiqa orqali turli davrlarga qaytish, u yoki bu holatni tasavvur qilish va o‘sha muhitga moslashish mumkin. Bunga misol sifatida shuni aytish mumkinki, juda ko‘p hollarda televidenie orqali Samarqand, Buxoro, Xiva va yurtimizning boshqa tarixiy obidalarini namoyish etilgan vaqtda, ekran ortidan tanbur, sato, dutor uyg‘unligidagi milliy cholg‘u asboblarimizning sadosi eshitiladi. Bu esa, tarixiy va o‘zbek milliy madaniyatimizni namoyono etish bilan birgalikda, o‘ziga xos muhit yaratadi.

Afsuski, bugungi kunda, madaniyat, san’at, musiqa sohasi qaysidir ma’noda “tijorat”ga aylanib ulgurdi. Tijoratning maqsadi esa, estetik zavq ulashishi, tarbiya berish, madaniyatni targ‘ib etishni o‘ziga birlamchi maqsad qilib olgan degan fikrdan shaxsan men yiroqdaman. Musiqa deganda men nafaqat madaniy hordiq, estetik zavq, hissiy kechinmalar, ruhiyatni balki insonning go‘zallikka bo‘lgan, ilohiyotga bo‘lgan ishonchini, umuman borliqqa bo‘lgan ishonchini tushunaman.

Bugungi kunda professional ijodkorlar o‘z ashulalarida Alisher Navoiy, Zaxiriddin Muhammad Bobur, Nodira, Maxtumquli asarlariga murojaat etib, yangi asarlar yaratishga intiladilar. Bunga asosiy sabab esa, ulardagi ma’nolar, tarbiyaviy ahamiyatga ega bo‘lgan so‘zlaridir. Ushbu asarlarga asosan professional ijrochilar murojaat etadilar.

Hozirda, yoshlar orasida milliy musiqamizni targ‘ib etish bo‘yicha turli loyihalar va takliflar ishlab chiqilib, hozirda ulardan biri, umumta’lim maktablarida tanafus vaqtida radiouzellar orqali milliy va vatanni madh etuvchi musiqiy asarlar va ashulalarni eshittirish yo‘lga qo‘yildi. Bu, milliy va vatanni madh etuvchi musiqiy ashulalarni targ‘ib qilishning yangicha va samarali uslubi sanaladi. Ushbu uslubdan ko‘zlangan maqsad yoshlarimiz qalbida ona vatanga bo‘lgan muhabbat va sadoqat ruhini uyg‘otishdir. Shuningdek, ushbu taklifga quyidagicha yondashuvni ham qo‘shish mumkin. Ya’ni, milliy musiqiy asarlarini shunchaki radiouzellardan eshitish bilan, jonli ijroda eshitishning farqi juda katta. Jonli ijrodagi asarlarni eshitib, tomosha qilayotgan vaqtda ijrochi tomonidan sarflanayotgan kuch, asarning mazmun-mohiyati, uning tinglovchiga yetib borish darajasi yanada ortiradi. Shuning uchun, umumta’lim maktablarida, mahallalarda, barcha bosqichdagi ta’lim muassasalarda, ijtimoiy soha ob’ektlarida jonli ijrodagi badiiy-ijodiy tadbirlarni ko‘paytirish yaxshi samara berishiga ishonchimiz komil. Bugungi musiqa san’atining madaniy-tarbiyaviy xususiyatlaridagi muammolardan biri sifatida shuni aytish mumkinki, ayrim ijodkorlar tomonidan asarning (she’rning) ma’nosi bilan musiqaning uyg‘un kelmaslik holatlari ko‘pligidir. Ya’ni, eshituvchi faqat ohang va ritmni eshitadi, xolos. Undan hech qanday ma’naviy ozuqa, estetik zavq yoki tarbiyaviy ahamiyatga ega tomonlaridan bahramand bo‘lmaydi. Natijada, musiqiy didning tobora yo‘qolib borishi va san’atning darajasi pasayib ketishi kuzatiladi. Mazkur muammoning vujudga kelishiga asosiy sabab esa, bugungi kunda aksariyat yoshlar musiqa, qo‘shiqchilik san’atiga tijoratga bo‘lgan munosabtda bo‘lishlaridir. Bu holat san’at sohasining ayanchli holatga kelib qolishidan dalolat beradi.

Musiqa o‘qituvchisining o‘z darslarini me’yoriy tashkil etishi bu musiqa tinglash faoliyatining mazmunli va samarali o‘tishiga garovdir [8.B.40]. Ta’lim tizimimizda musiqaning o‘rni va ahamiyati madaniy-tarbiyaviy xususiyatlari deganda, uning inson hayotidagi o‘rni, insonning shaxs sifatida rivojlanib borishidagi rolini tushunishimiz mumkin. Talim va tarbiya bu - umr davomida

mukamallashib boradigan, nisbiy tushunchadir. Inson umri davomida tarbiyalanib, ilmiy salohiyatda rivojlanib boradi, uning qarashlari, fikrlari, dunyoqarashi o‘zgarib boradi. Bunda esa, musiqaning o‘rni juda katta. Shu bilan birga, tarbiya deganda, faqatgina insonning xarakterini, uning dunyoqarashini tushunish noto‘g‘ri yondashuv, deb hisoblayman. Inson o‘zini ruhiyatini ham tarbiyalashi lozim. Bunga eng samarali yo‘l, musiqa orqali bo‘lishi mumkin.

**XULOSA**

Yuqoridagi fikrlarni umumlashtirgan holda bugungi ta’lim tizimimizda musiqa san’atining tarbiyaviy xususiyatlari haqida yozilgan ushbu maqolamizdan ko‘zlangan asosiy maqsad yosh avlod qalbiga “manashu muqaddas zamin mening vatanim, men shu yurtning farzandiman va shu yurtning ertangi taqdiri mening qo‘limdadir” degan ma’naviy g‘oyani singdirishdir. Negaki? Musiqa insonni madaniy-tarbiyaviy jihatdan sayqallab boradi. Uning boy janrlari turli millatlarning urf-odat va qadriyatlarini o‘rganishga yordam beradi. Albatta, musiqaning salbiy jihatlari va janrlari ham mavjud. Shuning uchun, bolalikdan ularga to‘g‘ri tarbiya berish juda muhimdir. Musiqa esa, insonning umri davomida u bilan birga hamroh bo‘ladigan va uning tarbiyasiga, ongostiga, xulq-atvoriga, dunyoqarashining kengayishiga ta’sir o‘tkaza oladigan vositadir. Ushbu vositadan o‘z o‘rnida va ayni vaqtida foydalanishlik o‘ylaymizki maqsadga muvofiq bo‘ladi.

**FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO‘YHATI**


[1]. Tohirjon Ortiqov “Musiqa o‘qitish metodikasi” Toshkent. Muharrir nashriyoti 2010-yil - 195 b.

[2]. https://uz.wikipedia.org/wiki/Musiqa

[3]. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 02.02.2022 yildagi PQ-112-son Madaniyat va san’at sohasini yanada rivojlantirishga doir qo‘shimcha chora-tadbirlar to‘g‘risidagi qarori. https://lex.uz/uz/docs/-5849580.

[4].https://qalampir.uz/uz/news/ashula-bilan-ishingda-10-baravar-baraka-buladi-mirziyeev-22371

[5]. Rajabov I. Maqom asoslari.-Toshkent,2006-yil - 382 b.
[6]. O‘zbek milliy cholg‘usozlik tarixi, История ўзбекского натсионалного мўзыкалного инструментария китоби (Анвар Ливиев) Тошкент 2005-yil-159 b.
[7]. H.Nurmatov, N.Yo‘ldosheva. O‘zbek xalq musiqa ijodi. Toshkent-2007-yil-109 b.
[8]. Tohirjon Ortiqov “Musiqa o‘qitish metodikasi” Toshkent. Muharrir nashriyoti 2010-yil - 195